*isaarratti nagaya buusi, akkuma nabi Ibraahiimii fi aanaa isaarratti nagaya buuftetti, ati faarfamaa guddaadha. Yaa Rabbi nabi Muhammadii fi aanaa isaarratti barakaa buusi akkuma nabi Ibraahiimii fii aanaa isaarratti barakaa buuftetti, ati faarfamaa guddaadha"*

Sana booda waa afurirraa Rabbitti maganfadhu akkana jechuudhan:

"اَللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، وَمِنْ عَذَابِ جَهَنَّمَ،
وَمِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَى وَالْمَمَاتِ، وَمِنْ شَرِّ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَالِ"

*"Yaa Rabbi ibidda qabrii, ibidda jahannam, rakkoo jiruu fii du'aa akkasuma hamtuu Masiihi-ddajjaal irraa siinin of eega"*

Osoo hin salaammatin dura waan feeteen Rabbi kadhachuu dandeessa, akkana faa jechuudhaan:

"اَللَّهُمَّ أَعِنِّي عَلَى ذِكْرِكَ وَشُكْرِكَ وَحُسْنِ عِبَادَتِكَ"

*"Yaa Rabbi faaruu (zikrii), sigalatoomfatuu fii gabbara kee tolchuurratti nagargaari"*

"اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ النَّارِ"

*"Yaa Rabbi ani jannataan sikadha ibiddarraahis sumaaniin tikfama"*

(12) Mirgaa fi bitaatti akkana jechuudhan salaammadhu:

"اَلسَّلَامُ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَةُ اللهِ"

*"Nagayaafi rahmanni Rabbii isinirratti haajiraatu"*

(13) Yoo salaanni tan raka'aa sadihii tan akka Maghribaa yookaan tan raka'aa afurii tan akka zuhrii, Asrii fi Ishaa'ii taate tashahhuda qara'iitii sana booda gama raka'aa sadaffaa jilbarratti irkachuudhaan (akka faallaa fakkii-4) harka lamaan ol qabuudhan (akka fakkii-1) akkana jechuudhaan ol ka'i: "اَللَّهُ أَكْبَرُ"



(14) Suuraa faatihaa qofa qara'i, akkuma armaan oliitti salaata kee itti fufi, sana booda yoo salaanni Maghriba tahe raka'aa sadaffatti, yoo zuhrii, Asrii fii Ishaa'ii dhuma raka'aa afraffaatti, tashahhudaaf taa'i, akkuma tashahhuda duraatti garuu garaagarummaan jidduu jiru akkana ta'a: miila kee kan bitaa kan mirgaa jala baasuudhaan kan mirgaa dhaabuudhaan takkaa ciibsuudha, akkuma irra sii laafetti (akka fakkii-8) eegasii mirgaa-bitatti salaammadhu.




**Waan dabre mara walduraa –duuba isaanii eegachaa tasgabbii keessatti godhuudhaan duladhu (salaati).**

(15) Namni Islaamaa tokko salaata shanan yeroo isaa eeggatuudhaan dhiirti masjidatti ummataa wajjiin salaatuudha qaba, dubartiif caalan manatti. Ammaa fi guyyaa boruullee akka warra milkaawee cinqii jalaa bahuu fedhe, salaata laaffisuu dhabuudha.

(16) Dhiiraa fi dubartiin islaamaa yeroo imaltuu (amna) hin deemin raka'aa kudha lama salaata sunnaa tiyfatuun jaallatamaadha. isaaniis akka asiin gadii kana ta'a: raka'aa lama fajrii dura, afur zuhrii dura, lama zuhrii booda, lama maghriiba booda, lama ishaa'ii booda. *"Ergamaan keenya nagayaafii rahmanni isarratti haa jiraatu akkana jedhan: Namni guyyaafi halkan keessatti raka'aa kudha lama salaate Jannata keessatti manni isaaf jaarama"* Akka imaam Muslim odeesseetti hadiisa lakk-728. Yeroo imaltuu bahe garuu sunnaa raka'aa lamaan Fajrii duraatii fi Witrii malee tan biraa hunda nidhiisa.



(17) Dogongora tokko tokko kan garii warra salaaturraa argamu:

1-Imaama dura ykn wajjin deemuu (yeroo ummata waliin salaatan)

2-yeroo salaatan gama samiilaaluu

3-Yeroo hidhannaa

4-harka lamaan kaayuu keessatti



5- Miila lamaan kaayuu keessatti

6-Yeroo rukuu'a godhu

7-Yeroo rukuu'arraa ol jedhu.



8-Yeroo sujuuda bu'u

9-Teessuma sujuuda lamaan jidduufii tashahhuda duraatii fii kan boodaa



## AKKAATAA SALAANNI JANAAZAA ITTI SALAATAMU

(1) Takbiiraa hidhannaa jedhi, reeffarratti salaata niyyachuudhaan, harka lamaan ol fuudhuudhaan (akka fakkii-1) akkana jedhi:

"اَللَّهُ أَكْبَرُ"



Harka kee lamaan qomarra kaayi (akka fakkii-2) sana booda suuraa faatihaa qara'i.

(2) Takbiiraa lammaffaa jedhi harka kee lamaan ol fuudhuudhaan akkuma duraatti akkana jedhaa: "اَللَّهُ أَكْبَرُ"



Harka kee lamaan qomarra kaayii akkuma duraatti eegasii Nabiyyirratti nagayaafi rahmata buusi.

(3) Takbiiraa sadaffaa jedhi, harka kee lamaan ol fuutee akkana jedhuudhaan:

"اَللَّهُ أَكْبَرُ"

akkuma armaan oliitti harka kee lamaan qomarra kaayuudhaan nama du'eef araarama Rabbii kadhuuf:

"اَللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا وَمَيِّتِنَا وَشَاهِدِنَا وَغَائِبِنَا وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا. اللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَى الْإِسْلَامِ وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَى الْإِيمَانِ"

*"Yaa Rabbi jiraa fii du'aa keenyaaf araarami!, kan nuu wajjiin jiruufii kan fagoo jiruufis araarami! xiqqaa fi guddaa keenyaafis [araarami] dhiiraa fi dhalaa keenyaafis araarami!Yaa Rabbi nama nurraa jiraachifte islaamummaa irratti jiraachisi, nama nurraa ajjeefte iimaana irratti ajjeesi"*

(4) Takbiiraa afraffaa jedhi harka kee lamaan ol qabii akkana jedhi: "اَللَّهُ أَكْبَرُ"

Harka kee lamaan akkuma dabretti qoma gubbaa kaayi, sana booda salaammadhu akkana jechuudhaan:

"اَلسَّلَامُ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَةُ اللهِ"

---

**Ergamaan Rabbii akkana jedhe:** *"Namtichi reeffa tokko bira hanga irratti salaatamee raawwatutti bira ture, 'qiiraaxa'tokko argata. Namtichimmoo hanga inni awwaalamutti bira ture, 'qiiraaxa' lama argata''* Jennaan qiiraaxa lama jechuun hammami? Jedhanii gaafatan achumaan: *"Akka gaarreen gurguddoo lamaati".* jedhan. Bukhaariitu gabaase-1325 Muslimimmoo-945 keessatti gabaase

**Ammas akkas jedhan:** *"Yeroo reeffa geggeessitan dafaatii ittiin gehaa!yoo gaarii taate daftanii ittiin geessu, yookaanimmoo sharrii gateetii keessanirraa lafa keessan".* jedhan jechuun Bukhaariin:1315 keessatti Muslimimmoo:94 keessatti gabaaseera

رقم سجل لدى الادارة العامة للبحوث، والتأليف، والترجمة بالأزهر الشريف (17898)



بسم الله الرحمن الرحيم



Rabbiin olta'e akkana jedhe:

﴿إِنَّ الصَّلَاةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَابًا مَوْقُوتًا﴾ النساء- 103

***"Salaatni(dulanni) mu'umintoota irratti dirqama yeroon isaa murtaa'e ta'ee jira"***

Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana je'e:

- ***"Namni salaata isaa akka barbaachisaa ta'etti eeggate guyyaa qiyaamaa ifaa, ragaafi nagaya bahuu isaaf taati"*** Ahmadiitu odeeyse-6540
- ***"Garaagarummaan namaa kufrii fi shirkii jidduu jiru salaata dhiisuudha"*** Muslimiitu odeeyse-82
- ***"Akka anaa salaatuu agartanitti salaataa"*** Bukhaariitu odeeyse-631

# AKKAATAA SALAATA RASUULAA (ﷺ) GABAABINAAN




صفة صلاة النبي ﷺ
-باختصار-

بلغات العالم *50 لغة*
غازي بن علي سلطان الداغستاني
المتخرج من الجامعة الإسلامية بالمدينة المنورة
+966504352709 المدينة المنورة
+201115587559 1432/2011

باللغة الأورومية
-إثيوبيا-

(1) Yeroo Rabbii olta'eef salaatuu feete qulqullummaa guuttattee bakka jirtuu qaama guutuun gama qiblaa (ka'abaa) fuula deebitee jalqabarraa hanga raawwattutti qalbiidhaan salaata dirqamaafii kan biraallee akkaan gaggeessuutu dirqama sirratti ta'a.



(2) Harka kee lamaan hanga ceekuu ykn hanga gurraatti ol kaasuudhaan (akka fakkii-1) akkana jadhi:

"اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

*"Rabbiin waa hundarra guddaadha"*

(3) Harka kee kan mirgaa gubbaa aansudhaan qoma tee gubbaa kaayiitii du'aa'ii seennaa tana jedhi (akka fakki-2):



"سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ،

وَتَبَارَكَ اسْمُكَ، وَتَعَالَى جَدُّكَ،

وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ"

*"Yaa Rabbi qulqullummaan keeti faaruu kee wajjiin, maqaan kee guddate, guddinni kee olta'e, simalee kan dhugaan gabbaramu hin jiru"*

Sana booda akkana jedhi:

"أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ"

*"Sheeyxaana rahmata Rabbiirraa darbamee fagaaterraa Rabbiiniin tiiyfama"*

San booda suuraa faatihaa qara'i:

﴿بِسْمِ اللهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ(١) اَلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ(٢)

اَلرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ(٣) مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ(٤) إِيَّاكَ نَعْبُـــدُ وَإِيَّـــاكَ



نَسْتَعِينُ(٥) اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ(٦) صِرَاطَ الَّذِينَ أَنْعَمْتَ

عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلاَ الضَّالِّينَ(٧)﴾ "آمِينْ"

**﴾(1)Maqaa Rabbii rahmanni isaa addunyaarratti uumaa hundaaf kan aakhiratti mu'umintoota qofaaf ta'eenii eegala. (2)Faaruun hundi Rabbii uumaa hundaatiifi. (3)Inni kan rahmanni isaa addunyaarratti uumaa hundaaf kan aakhiratti mu'umintoota qofaaf ta'eedha. (4)Mootii guyyaa qiyaama kan tahe (guyyaa san kan mootummaa himatu isa malee hin jiru). (5)Siqofa gabbarra,suma qofaan gargaarsifanna. (6)Karaa qajeelaa (sirrii) ta'etti nuqajeelchi. (7)Karaa warra irratti qananiitee (kan akka ergamtootaa, akkaan dhugaa dubbattootaafii fudhatoota, diiniif wareegamtootaafii warra gaggaarotaa) kan karaa warra itti dallantee hin tahin (isaan sun warra dhugaa beekee jallate kan akka yahuudaafii fakkaataa isaanii) akkasuma warra wallaalaan jallate (kan akka nasaaraafii fakkaataa isaanii)﴿.** *(Yaa Rabbi nurraa qeebali)*

Kana booda waan dandeyse Qur'aanarraa qara'i.

(4) Rukuu'a godhi (harka kee lamaan hanga ceekuutti yookaan hanga gurraatti ol kaasuudhaan akka fakkii-1) akkana jadhi:

"اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

Yeroo rukuu'a gootu mataa kee duuydaan qixxeessuudhaan qubbeen harkaa addaan babaasuudhaan jilba qabachuu qabda (akka fakki-3). Sana booda yeroo sadi akkana jedhi:



"سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ"



*"Rabbiin koo guddaan qulqullaawe"*

(5) Harka kee lamaan ol qabuudhaan (akka fakkii-1) rukuu'arraa ol jedhi akkana jechuudhaan:

"سَمِعَ اللّٰهُ لِمَنْ حَمِدَهُ"

*"Rabbiin nama isa faarseef awwaate"*

Eega ol diriirtee booda akkana jedhi:

"رَبَّنَا وَلَكَ الْحَمْدُ، حَمْدًا كَثِيرًا طَيِّبًا مُبَارَكًا فِيهِ"

*"Yaa Rabbi faaruun teeti, faaruu baay'ee gaarii barakaa qabdu"*

(6) Akkana jechuudhaan sujuudi:

"اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

Yoo dandeeyse jilba kee harka kee dura dursi (akka fakkii-4.1-4.4), qubbeen



miilaatiifii harkaatiin gama qiblaa deebi'uudhan, qubbeen harkaa walitti maxxansuudhaan harka kee qixxee ceekuu yookaan gurraa kaayuudhaan, irree harkaa cinaacharraa fageessuudhaan, garaa keetiin gudeedarraa ol ka'uudhaan sujuudi (yoonama rakkuubaate), dubartiin qaama isii walitti maxxansuu qabdi. Hubachiisa: -yeroo sujuudnu humna asiin gadii kana hunda irratti ta'uu qaba; -adda funyaanii waliin, harka lamaan, jilba lamaanii fi keessa qubbeen miilaa (akka fakkii-5.1-5.4).







Sana booda yeroo sadi akkana jedhi:

"سُبْحَانَ رَبِّيَ الْأَعْلَى"

*"Rabbiin koo ol'aanaan qulqullaawe"*
(kana malees waan feeteen Rabbi kadhachuu dandeessa, yoo arabii hinbeeyne afaan beeytuun kadhadhu)

(7) Akkana jechuudhaan sujuudarraa ol jedhi: "اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

Miila mirgaa dhaabuudhaan kan bitaarra taa'i, takkaa hirpha miila lamaanii gubbaa taa'i, harka kee lamaan gudeedarra yookaan jilbarra kaayi (akka fakkii-6) yeroo lama akkana jedhi:

"رَبِّ اغْفِرْ لِي"

*"Yaa Rabbi naaf araarami"*

(8) Sujuuda lammaffaa bu'i (akkuma fakkii-5.1-5.4) akkana jechuudhaan:

"اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

Akkuma sujuuda duraatti yeroo sadii akkana jedhi:

"سُبْحَانَ رَبِّيَ الْأَعْلَى"

(9) Mataa kee sujuudarraa ol kaasii jilbarratti irkatuudhaan gama raka'aa lammaffaatti dhaabbadhu (akka faallaa fakkii-4) akkana jechuudhaan: "اَللّٰهُ أَكْبَرُ"

(10) Suuraa faatihaatiifii waan sii laafe Qur'aanarraa qara'i (harka kee lamaan qomarra kaayudhaan akka fakkii-2) kana



booda akkuma raka'aa duraatti waa hunda dalagi.

(11) Yoo salaanni tan raka'aa lamaa qofa taate jechuun tan akka fajrii, jumu'aa fi iida lamaanii eega sujuuda raka'aa lammaffaarraa ol jette taa'ii (akka fakkii-7)



tashahhuda qara'i:

"اَلتَّحِيَّاتُ لِلَّهِ، وَالصَّلَوَاتُ وَالطَّيِّبَاتُ، اَلسَّلاَمُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ

وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ، اَلسَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِ اللهِ الصَّالِحِينَ.

أَشْهَدُ أَنْ لاَّ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ، وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ"

*"Kabajaan hundi, salaatowwanii fii wanni gaggaariin marti Rabbumaafi. Yaa ergamaa Rabbii nageenyi, rahmanni Rabbii fi barakaan isaa sirratti haa jiraattu, akkasuma nuufii gabroowwan Rabbii gaggaariirrattiis, dhugaan gabbaramaan Rabbi malee hin jiru jechaa ragaan baha, nabi Mohammadiis gabric-haafii ergamaa isaa tahuu ragaan baha"*

Sana booda akkana jedhi:

"اَللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى

إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ، اَللَّهُمَّ بَـــارِكْ

عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى

آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ"

*"Yaa Rabbi nabi Muhammadii fii aanaa*